شەكىللىرىنى ئۇچراتقىلى بولىدۇ. لېكىن، بۇ مۇقاملار ئىچىدە شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىدىكى ئۇيغۇر مۇقاملىرىنىڭ تۈرلىرى ئەڭ كۆپ، شۇنداقلا ئالاھىدىلىكلىرى ئەڭ گەۋدىلىك. ئۇ ھەم قەدىمىي غەربىي دىيارنىڭ ئۆزىدە شەكىللەنگەن، ھەم قەدىمىي «يىپەك يولى»نىڭ تۈرتكىسىدىكى شەرق ئەللىرى بىلەن غەرب ئەللىرىنىڭ ئۇسسۇل ـ مۇزىكا سەنئەت ئالاقىسىنىڭ نەتىجىسى بولۇپ، تارىختا «خۇاشيادىكى بىباھا گۆھەر» دەپ ئاتالغان. 2005 ـ يىلى، «ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى»نى مەركەزلىك ۋەكىل قىلغان «جۇڭگو ئۇيغۇر مۇقامى» — بىرلەشكەن دۆلەتلەر تەشكىلاتىنىڭ مائارىپ، پەن ـ مەدەنىيەت ئورگىنى تەرىپىدىن «ئىنسانلارنىڭ 3 ـ تۈركۈمدىكى ئاغزاكى ۋە غەيرىي ماددىي مەدەنىيەت مىراسلىرى تىزىملىكى»گە كىرگۈزۈلدى.

شىنجاڭنىڭ يەرلىك تارىخىي ماتېرىياللىرىغا ئاساسلانغاندا، «ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى»نىڭ تەدرىجىي قېلىپلىشىشى 16 ـ ئەسىردە جەنۇبىي شىنجاڭ تەۋەلىكىدە ھۆكۈم سۈرگەن يەرلىك ھاكىمىيەت — «يەركەن خانلىقى» دەۋرىدىن باشلىنىپ، ئۈزۈكسىز توپلاش، رەتلەش، تاللاش ئارقىلىق ئۇزاق مەزگىللىك تەرەققىيات جەريانىنى باشتىن كەچۈرۈپ، ئاخىرى بۈگۈنكىدەك مۇكەممەل قۇرۇلمىغا، پۇختا سېستىمىغا ئىگە، مۇڭلۇق، راۋان، چۈشىنىشلىك ۋە سېستىمىلاشقان، قېلىپلاشقان چوڭ تىپتىكى مۇزىكىلىق ئەسەر بارلىققا كەلدى.

نەچچە يۈز يىللار مابەينىدە، ئون ئىككى مۇقام باشتىن ـ ئاخىر «ئۇستازلار ئۆگىتىش، شاگىرتلار ۋارىسلىق قىلىش» شەكلىدە داۋاملىشىپ كەلگەن. چۈنكى، مۇقامنىڭ سېستىمىسى غايەت چوڭ، نەزمە مەنىلىرى سىرلىق، ئاھاڭلىرى مۇرەككەپ ۋە قۇرۇلما تەلىپى قاتتىق بولغاچقا، ئۇنىڭغا ۋارىسلىق قىلىشمۇ ناھايىتى مۇشكۇل بولۇپ، 20 ـ ئەسىرنىڭ ئالدىنقى يېرىمىغا كەلگەندە يوقىلىش گىردابىغا بېرىپ قالغان. ئاتاقلىق ئۇيغۇر خەلق سەنئەتكارى تۇردى ئاخۇن ئاكا شۇ چاغلاردا «ئون ئىككى مۇقام»نى تولۇق، مۇكەممەل ئورۇنلىيالايدىغان بىردىنبىر مۇقام ۋارىسى ئىدى. 1950 ـ يىلىدىن باشلاپ، جۇڭخۇا خەلق جۇمھۇرىيىتى مەدەنىيەت مىنىستىرلىقى ئەۋەتكەن «ئون ئىككى مۇقامنى توپلاش، رەتلەش خىزمىتى گۇرۇپپىسى»نىڭ يېتەكچىلىكى، شۇنداقلا ۋەن تۇڭشۇ، ليۇچى قاتارلىق مۇزىكانتلارنىڭ پائال ياردىمى ئارقىسىدا، تۇردى ئاخۇن ئاكا نەچچە يىل ۋاقىت سەرپ قىلىپ، «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ ئاھاڭ ۋە نەزمە تېكىستىنى پولات سىملىق ئۈنئالغۇغا تولۇق قالدۇردى. 6 يىل ۋاقىت ئۆتكەندىن كېيىن، بىر تۈركۈم كەسپىي مۇزىكانتلار ۋە ئەدەبىيات سەنئەت خادىملىرى

نوتا ۋە نەزمە تېكىستلىرىنى رەتلەش، خاتىرىلەش خىزمىتىنى مۇۋەپپەقىيەتلىك تاماملىدى.



تۇردى ئاخۇن ئاكا

(1956 ~ 1881)

تۇردى ئاخۇن ئاكا ئۇيغۇر مىللىتىدىن بولۇپ، «جۇڭگو ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى»نىڭ ۋارىسى ۋە مۇقام ئۇستازى. ئۇ شىنجاڭ قەشقەر ۋىلايىتىنىڭ يېڭىسار ناھىيەسىدە مۇقامچىلار ئائىلىسىدە تۇغۇلغان، 7 ـ ئەۋلاد مۇقام ۋارىسى. تۇردى ئاخۇن ئاكا كىچىكىدىن باشلاپ دادىسى تەۋەككۇل ئاخۇندىن مۇقامنى سىستېمىلىق ئۆگەنگەن. ياشلىق دەۋرىگە كەلگەندە، مۇقامنى مۇكەممەل ئورۇنلاپ جەنۇبىي شىنجاڭ تەۋەسىدە داڭ چىقارغان ۋە مۇقام شاگىرتلىرىنى تەربىيىلەشكە باشلىغان. 20 ـ ئەسىرنىڭ 50 ـ يىللىرىغا كەلگەندە مۇقامشۇناس بولۇپ يېتىلگەن. تۇردى ئاخۇن ئاكا ئىلگىرى ـ كېيىن يەكەن ۋىلايەتلىك سەنئەت ئۆمىكى، قەشقەر جەنۇبىي شىنجاڭ ناخشا ـ ئۇسسۇل ئانسامبىلىدا مۇقام ئورۇنلاش، مۇقام تەتقىق قىلىش ئىشلىرىغا يېتەكچىلىك قىلىش خىزمەتلىرى بىلەن شۇغۇللانغان. «ئون ئىككى مۇقام»نى ئۈنئالغۇغا ئېلىش جەريانىدا، تۇردى ئاخۇن ئاكا ياشىنىپ قالغانلىقى ۋە تېنىنىڭ ئاجىزلىقىغا قارىماي، كېچە ـ كۈندۈز جاپالىق مېھنەت بىلەن ئىشلەپ، «ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى»نى مۇكەممەل ئورۇنلاپ، ئۈنئالغۇغا ئېلىش ۋەزىپىسىنى مۇۋەپپەقىيەتلىك تاماملاپ، بىزگە بۇ قىممەتلىك بىباھا مىللىي مۇزىكا مىراسىنى قالدۇردى. تۇردى ئاخۇن ئاكا 1956 ـ يىلى كېسەل سەۋەبىدىن ئالەمدىن ئۆتتى.

«جۇڭگو ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى» (تۇنجى ئۈنئالغۇ نۇسخىسى) جۇڭخۇا مىللەتلىرىنىڭ شانلىق مەدەنىيەت خەزىنىسىدىكى بىباھا گۆھەر. ئۇ كەڭ ۋە مول مەزمۇنغا، بەدىئىي سەنئەت قىممىتىگە ئىگە بولۇپ، بىزنى ئۇيغۇر مىللىتىنىڭ رەڭگارەڭ ئۆزگىچە سېھرىي كۈچكە ئىگە مۇزىكا ـ ئۇسسۇل سەنئىتى ۋە ئەدەبىيات ـ سەنئەت مىراسلىرى، تارىخىي مەدەنىيىتى، مىللىي ئۆرپ ـ ئادىتىنى چۈشىنىش ۋە تەتقىق قىلىش جەھەتلەردە قىممەتلىك تەتقىقات ماتېرىياللىرى بىلەن تەمىنلەيدۇ.

«ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقام» مىراسلىرى 20 ـ ئەسىرنىڭ 50 ـ يىللىرىدىكى قوغداش، قۇتقۇزۇش، ئۈنئالغۇغا ئېلىش، رەتلەش خىزمەتلىرى نەتىجىسىدە بىر پۈتۈن، تولۇق ساقلىنىپ قالدى. 1960 ـ يىلى بېيجىڭ مۇزىكانتلار نەشرىياتى بىلەن مىللەتلەر نەشرىياتى بىرلىكتە تۇنجى نوتىغا ئېلىنغان توپلىمىنى نەشر قىلىپ تارقاتتى. بۇ توپلامغا 340 كۇپلېت كلاسسىك تارىخىي ناخشىلار، خەلق داستانلىرىدىن پارچىلار، ئۇسسۇل مۇزىكىلىرى كىرگۈزۈلگەن. 1964 ـ يىلى جۇڭگو مۇزىكانتلار جەمئىيىتىنىڭ شىنجاڭ شۆبىسى مۇقام تېكىستلىرىنىڭ ئىچكى ماتېرىيال نۇسخىسىنى بېسىپ تارقاتتى. 1986 ـ يىلى شىنجاڭ ياشلار ـ ئۆسمۈرلەر نەشرىياتى تۇنجى ئۈنئالغۇ نۇسخىسىغا ئاساسەن خاتىرىلەنگەن «ئون ئىككى مۇقام تېكىستلىرى»نىڭ ئۇيغۇرچە نۇسخىسىنى رەسمىي نەشر قىلدى.

20 ـ ئەسىرنىڭ 90 ـ يىللىرىدىن كېيىن، «ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى» نى رەتلەش، نەشر قىلىش ۋە تەتقىق قىلىش ئىشلىرى يۇقىرى پەن ـ تېخنىكىلىق تېز تەرەققىي قىلىش باسقۇچىغا قەدەم قويدى. «تۇنجى ئۈنئالغۇ نۇسخىسى» ئاساسىدا، نۇرغۇن كىتاب، ئۈنئالغۇ، CD، VCD، DVD نۇسخىلىرى رەتلىنىپ، تولۇقلىنىپ نەشر قىلىندى.

بۇ دىسكا مۇقام ئۇستازى تۇردى ئاخۇن ئاكا ئورۇنلىغان تۇنجى لېنتىغا ئېلىنغان تەۋەررۈك ئۈنئالغۇ لېنتىنىڭ CD دىسكىغا كۆچۈرۈلگەن نۇسخىسى بولۇپ، تۇنجى قېتىم رەسمىي نەشر قىلىندى.

مىجىت قادىر

# نەشرىياتنىڭ سۆزى

ئۇيغۇر «ئون ئىككى مۇقامى» تارقىلىشى كەڭ، ئاممىباب، ئۇزاق تارىخقا ئىگە، بەدىئىي سەنئەت قامۇسى بولۇپ، ناخشا، ئۇسسۇل، مۇزىكا ۋە ئەدەبىيات بىر گەۋدىلەشتۈرۈلگەن چوڭ ھەجىملىك يۈرۈشلۈك كۈيدىن ئىبارەت. ئۇ ئۇيغۇر خەلقىنىڭ دۆلىتىمىزدىكى مىللەتلەر مەدەنىيىتىگە قوشقان غايەت زور تۆھپىسى. جۇڭخۇا مىللەتلىرىنىڭ مەدەنىيەت خەزىنىسىدىكى بىباھا گۆھەر، دۇنيا غەيرىي ماددىي مەدەنىيىتىدىكى قىممەتلىك مىراس.



تۇردى ئاخۇن ئاكا 1954 ـ يىلى شىنجاڭ ئىنىستىتوتى (ھازىرقى شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى) مۇزىكا فاكۇلتېتىدىكى ئوقۇتقۇچى، ئوقۇغۇچىلار بىلەن بىللە

جۇڭخۇا خەلق جۇمھۇرىيىتى قۇرۇلۇشتىن ئىلگىرى، ئۇزاق تارىخقا ئىگە بولغان بۇ مىللىي ئەنئەنىۋى مەدەنىيەت نوتا خاتىرىسى بولمىغان ئەھۋال ئاستىدا، خەلق ئىچىگە ئاغزاكى يەتكۈزۈش، كۆڭۈلدە يادلاش ئۇسۇلى بويىچە تارقالغان. «ئون ئىككى مۇقام»نى تولۇق ئېيتالايدىغان ئەل ئىچىدىكى سەنئەتكارلارمۇ ساناقلىقلا قالغان. پەقەت تۇردى ئاخۇن ئاكا «ئون ئىككى مۇقام»نى تولۇق ئېيتالايدىغان بىردىنبىر ئەلنەغمىچى، ئەل ئىچىدىكى داڭلىق

سەنئەتكار سۈپىتىدە ئازادلىققىچە يېتىپ كەلگەن.

جۇڭخۇا خەلق جۇمھۇرىيىتى قۇرۇلغان دەسلەپكى چاغلاردا، پارتىيە ۋە خەلق ھۆكۈمىتى دۆلەتنى قايتا گۈللەندۈرۈشنىڭ تۈرلۈك ـ تۈمەن ئىشلىرىغا دۇچ كەلگەن بولسىمۇ، مىللىي مەدەنىيەتنى قوغداش ۋە رەتلەش خىزمىتىگە يەنىلا ئىنتايىن ئەھمىيەت بەردى. شىنجاڭدىكى مۇناسىۋەتلىك تەرەپلەرمۇ ئۇيغۇر «ئون ئىككى مۇقامى»نى قۇتقۇزۇش، رەتلەش خىزمىتى جەھەتتە ياخشى نەتىجىلەرنى قولغا كەلتۈردى.

مەركەز شىنجاڭدىكى مۇناسىۋەتلىك تەرەپلەرنىڭ ئۇيغۇر «ئون ئىككى مۇقامى»نى قۇتقۇزۇش ۋە رەتلەش ھەققىدىكى پىكىر ـ تەلەپلىرى بويىچە ۋەن تۇڭشۇ، لىيەن شياۋمېي باشچىلىقىدىكى مۇتەخەسسىسلەرنى شىنجاڭغا بېرىپ، شۇ جايدىكى يەرلىك سەنئەتكارلار بىلەن بىرلىكتە «ئون ئىككى مۇقام»نى نوتىغا ئېلىپ رەتلەشتەك جاپالىق خىزمەتنى ئورۇنلاشقا ئەۋەتتى. نەتىجىدە، «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ مۇزىكا ماتېرىيالى 1951 ـ يىلى 7 ـ ئايدا ۋە 1954 ـ يىلى 8 ـ ئايدا تولۇقى بىلەن پولات سىملىق ئۈنئالغۇ ۋە ماگنىت لېنتىلىق ئۈنئالغۇدا خاتىرىلەندى. مۇشۇ ئاساستا نوتىسى يېزىپ چىقىلدى، تېكىستى رەتلەندى ھەمدە تەرجىمە قىلىندى. بۇ ئۇيغۇر «ئون ئىككى مۇقامى» بارلىققا كەلگەندىن بۇيانقى ئەڭ قىممەتلىك، ئەڭ تولۇق، ئەڭ مۇكەممەل ھالەتتىكى ئاۋازلىق ماتېرىيال شۇنداقلا مۇھىم تارىخىي قىممەتكە ۋە تەتقىقات قىممىتىگە ئىگە ئىلمىي ماتېرىيال بولۇپ قالدى.



پولات سىملىق ئۈنئالغۇ


ماگنىت لېنتىلىق ئۈنئالغۇ

«ئون ئىككى مۇقام»نى تۇنجى نۆۋەت ئۈنگە ئېلىۋاتقان مۇشۇ كۈنلەردە، تۇردى ئاخۇن ئاكا 70 ياشتىن ئېشىپ قالغىنىغا قارىماي، مۇشۇ گىگانت ئەسەرنى قۇتۇلدۇرۇپ قېلىش ۋە ساقلاپ قېلىش ئۈچۈن تولۇپ تاشقان قىزغىنلىق بىلەن تىرىشچانلىق كۆرسەتتى ۋە «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ تارىخىي مەۋجۇدلۇقىنى ئىسپاتلاپ بەردى.

تۇردى ئاخۇن ئاكا تولۇقى بىلەن ئورۇنلىغان «ئون ئىككى مۇقام» نىڭ ئاۋازلىق ماتېرىيالى ئۇيغۇر «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ تەتقىقاتىنى چوڭقۇرلاشتۇرۇشقا ئاساس بولۇپ قالدى. «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ بەدىئىي ئىپادىلىنىش شەكلى ئاساسىدا ئۇنىڭ مۇزىكىلىق ئورۇنداش مېلودىيەسى، كۈي تەرتىپى، كۈيلەرنىڭ مۇزىكا قۇرۇلمىسى قاتارلىقلار تەھلىل قىلىندى، ئۆلچەملەشتۈرۈلدى. بۇلار «ئون ئىككى مۇقام»غا ۋارىسلىق قىلىشتا مۆلچەرلىگۈسىز دەرىجىدە كاتتا تارىخىي تۆھپە بولۇپ قالدى.

تۇردى ئاخۇن ئاكا 1881 - يىلى 5 - ئايدا يېڭىسار ناھىيەسىدىكى ئۇيغۇر «ئون ئىككى مۇقامى»نى يەتتە ئەۋلاد داۋاملاشتۇرۇپ كەلگەن كەمبەغەل ئەلنەغمىچى ئائىلىسىدە دۇنياغا كەلگەن. 1956 - يىلى 8 - ئايدا 75 يېشىدا ئالەمدىن ئۆتكەن.

ۋەن تۇڭشۇ باشچىلىقىدىكى مۇتەخەسسىسلەر گورۇپپىسىنىڭ تىنىمسىز تىرىشچانلىقى ئارقىلىق، ئۇيغۇر «ئون ئىككى مۇقامى»نىڭ نوتىسى 1960 - يىلى 11 - ئايدا بېيجىڭ مىللەتلەر نەشرىياتى تەرىپىدىن ئىككى توم بولۇپ نەشر قىلىندى. جۇڭگو مۇزىكانتلار جەمئىيىتىنىڭ شىنجاڭ شۆبىسى 1964 - يىلى «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ تۇردى ئاخۇن ئاكا ئېيتقان تېكىستلىرىنى بېسىپ تارقاتتى. شىنجاڭ ياشلار - ئۆسمۈرلەر نەشرىياتى 1986 - يىلى «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ ئۇيغۇرچە تېكىستلىرىنى رەسمىي نەشر قىلدى. 1985 - يىلىدىن باشلاپ شىنجاڭ ئۈن - سىن نەشرىياتى شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى ئورۇنلىغان «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ يەككە ئاۋازلىق ۋە ستېرو ئاۋازلىق نۇسخىلىرىنى قاپلىق ئۈنئالغۇ لېنتىلىرى شەكلىدە نەشردىن چىقاردى. ئۈن - سىن نەشرىياتى يەنە ئۈن - سىن بازىرىنىڭ ئېھتىياجىغا ئاساسەن، 2001 - يىلىدىن ئېتىبارەن «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ ئۆزلىرى تەھرىرلىگەن ۋە لايىھەلىگەن CD, VCD, DVD نۇسخىلىرىنى ئارقا - ئارقىدىن نەشر قىلىپ تارقاتتى. بۇلارنى ئايرىم - ئايرىم ھالدا شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى بىلەن شىنجاڭ سەنئەت ئىنستىتۇتى ئورۇنلىدى.

لېكىن، ئۇيغۇر «ئون ئىككى مۇقامى»غا ھەقىقىي رەۋىشتە بىردىنبىر ۋەكىل بولالايدىغان، ئېپتىدائىي تەتقىقات قىممىتى ئەڭ كۈچلۈك، تارىخىي ئەھمىيىتى ئەڭ زور بولغان تۇنجى ئۈنئالغۇ لېنتىسى، يەنى تۇردى ئاخۇن ئاكا ئۆزى ئورۇنلاپ، ئۆزى ئېيتقان ئاۋازلىق ماتېرىيالىنىڭ كۆپ يىللاردىن بۇيان خىلمۇخىل سەۋەبلەر تۈپەيلى ئەينەن ھالدا

نەشردىن چىقمىغانلىقى ئادەمنى تولىمۇ ئەپسۇسلاندۇرىدىغان بىر ئىش بولۇپ قالدى.

2011 ـ يىلى، جۇڭگو كوممۇنىستىك پارتىيەسى شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق كومىتېتى بىلەن شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتى «شىنجاڭ مەدەنىيەت خەزىنىسى» نامىدا ھۆججەت خاراكتېرلىك مەجمۇئەلەرنى چوڭ كۆلەمدە تەھرىرلەش ۋە نەشىر قىلىشنى پىلانلىغاندىن كېيىن، شىنجاڭ تارىخىدىكى كۆلىمى ئەڭ زور بولغان مەدەنىيەت ـ نەشرىيات قۇرۇلۇشى باشلاندى. مەدەنىيەت غەزىنىسى تەھرىراتىنىڭ تەلىپىگە ئاساسەن،تۇردى ئاخۇن ئاكا ئورۇنلىغان پۈتۈن يۇرۇش «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ 1951 ـ يىلى ۋە 1954 ـ يىلىدىكى نۇسخىسىنى ئاۋازلىق شەكىلدە نەشردىن چىقىرىش ۋەزىپىسىنى نەشرىياتىمىز ئۆز ئۈستىگە ئالدى.

ئاپتونوم رايونىمىزنىڭ مەدەنىيەت ـ سەنئەت ساھەسىدىكى مۇناسىۋەتلىك ئالىم ـ مۇتەخەسسىسلەر بىزنى زور كۈچ بىلەن قوللىدى ۋە تۇردى ئاخۇن ئاكا ئۆزى ئورۇنلىغان «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ ئەسلىدىكى ئاۋازلىق ماتېرىيالى بىلەن تەمىنلىدى. بىز تېخنىكىلىق كېچىكلىتىش، شاۋقۇننى پەسەيتىش قاتارلىق چارە ـ ئۇسۇللارنى قوللىنىپ، شۇ چاغدىكى تېخنىكا ـ ئەسلىھەلەرنىڭ كەمچىل بولۇشى تۈپەيلى كېلىپ چىققان يېتەرسىزلىكلەرنى، ئاۋاز جەھەتتە پەيدا بولغان كەمتۈك جايلارنى ئۇنۇملۇك بىر تەرەپ قىلدۇق. ئاۋازنىڭ سۈزۈكلۈك دەرىجىسىنى يۇقىرى كۆتۈردۇق. نەشر قىلىشتىكى تېخنىكىلىق تەلەپكە ئاساسەن يەتتۇق. تۇردى ئاخۇن ئاكا ئورۇنلىغان «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ مۇكەممەللىكىگە، ئەينەنلىكىگە كاپالەتلىك قىلىش، ئۆگىنىش ۋە مۇقام تەتقىقاتىنىڭ ئېھتىياجى ئۈچۈن، ئېھتىمۇ دەل، ئېھتىمۇ چىن بولۇشىغا قولايلىق شارائىت يارىتىپ بېرىش ئۈچۈن، كېسىپ ـ ئۇلاپ بىر تەرەپ قىلىدىغان ئۇسۇلنى قوللانمىدۇق. ئورۇنلاش تەرتىپى بىلەن كۈي ئىسىملىرىنى تەتقىقات خادىملىرى تەمىنلىگەن ئەسلى تەھرىرلىك خاتىرىسى بويىچە كۆرسەتتۇق. ھازىرغىچە مۇئەييەنلەشتۈرۈلمىگەن ئايرىم كۈيلەرنىڭ نامى ھەققىدىمۇ ئىزاھات بەردۇق ۋە بۇ ئىشنى ئالىم ـ مۇتەخەسسىسلەرنىڭ چوڭقۇرلاپ تەتقىق قىلىشى ئارقىلىق بېكىتىپ بېرىشىگە قالدۇردۇق.

تارىختا مىللەتلەرنىڭ شانلىق مەدەنىيىتى تىندۇرما بولىدۇ. تارىخ ھەربىر مىللەتنىڭ شانلىق مەدەنىيىتىگە ۋارىسلىق قىلىدۇ. سىز تۇردى ئاخۇن ئاكا ئورۇنلىغان «ئون ئىككى مۇقام» مۇزىكىسىنىڭ تارىختىكى ساداسىنى ئاڭلىغىنىڭىزدا، ئۇيغۇر كىلاسسىك ئەدەبىياتىدىكى ئەللامىلەرنىڭ يۈرەكنى ئوينىتىدىغان، روھنى قوزغىتىدىغان تېكىستلىرىگە قۇلاق سالغىنىڭىزدا، ئۇيغۇر مىللىتىنىڭ مەدەنىيەت ـ سەنئىتىدىكى كەڭلىك ۋە چوڭقۇرلۇقتىن قەلبىڭىز زىل ـ زىلىگە كېلىدۇ. قويۇق مىللىي مىلودىيە، رەڭدار ئاھاڭ

سىستېمىسى،كۈي قۇرۇلمىسى، ئۆزگىرىشچان رىتىم ـ ئۇدارلار «ئون ئىككى مۇقام»نى تەتقىق قىلىدىغان قانچىلىغان ئالىملارنى تارىخىي قىممىتى بار ئىلمىي مەنبە بىلەن تەمىنلىمىگەن، قانچىلىغان مۇزىكا ئىجادىيەتچىلىرىگە ئىجادىيەت ئىلھامى بەرمىگەن دەيسىز؟!...



ئۇيغۇر 12 مۇقامىنى لېنتىغا ئېلىشنى تاماملاش مۇناسىۋىتى بىلەن چۈشكەن خاتىرە سۈرەت
( 1951. يىلى 9. ئاينىڭ18. كۈنى )



بىز تۇردى ئاخۇن ئاكا ئورۇنلىغان «ئون ئىككى مۇقام» ئاۋازلىق ماتېرىيالىنىڭ CD پلاستىنكىسىنى نەشر قىلىۋاتقان مۇشۇ مىنۇتتا، ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ بۇ پىشۋاسىنى چوڭقۇر ھۆرمەت بىلەن ئەسلەيمىز! ئۇنىڭ مىللىي مۇزىكىغا بولغان ئوتتەك ئىشتىياقى ۋە قىزغىن مۇھەببىتى سەۋەبىدىن، «ئون ئىككى مۇقام» بۈگۈنكىدەك مۇكەممەللىككە ئېرىشتى. ئومۇمىيۈزلۈك ۋارىسلىق قىلىش شەرىپىگە نائىل بولدى. شۇ مۇناسىۋەت بىلەن «ئون ئىككى مۇقام»نى قۇتقۇلدۇرۇش، رەتلەش ئۈچۈن قان ـ تەر ئېقىتقان، پۈتۈن ئۆمرىنى سەرپ قىلغان مۇتەخەسسىسلەرگە، سەنئەتكارلارغا چىن قەلبىمىزدىن مىننەتدارلىق بىلدۈرىمىز!

ئۇيغۇر «ئون ئىككى مۇقامى» قېزىش ـ رەتلەش جەريانىدا تېخىمۇ جۇلالىنىدۇ! ۋارىسلىق قىلىش ـ تەرەققى قىلدۇرۇش جەريانىدا تېخىمۇ جەزبىدارلىقىنى نامايەن قىلىدۇ! دۇنيا مۇزىكا ساھەسىدە تېخىمۇ نۇر چاچىدۇ!

شىنجاڭ خەلق باش نەشرىياتى        شىنجاڭ ئۈن ـ سىن نەشرىياتى

# «جۇڭگو ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى» (تۇنجى ئۇنئالغۇ نۇسخىسى)نى تەھرىرلىگۈچىلەر، نەشر قىلغۇچىلار، تەكشۈرگۈچىلەر ۋە ئىشلىگۈچىلەر تىزىملىكى



مۇزىكا باش نازارەتچىلىرى: ۋەن توڭشۇ، ئابدۇكېرىم ئوسمان
مۇتەخەسسىسلەر گۇرۇپپىسىدىكىلەر: مىجىت قادىر، ئىمىن ئەخمىدى، مەتروزى تۇرسۇن
مۇزىكا رەتلىگۈچى: ليۇ كې، ئەنۋەر سەمەت، مەمەتجان سەمەت
مەسئۇل مۇھەررىرلەر: مۇرات ئوبۇلقاسىم، ليۇ كې، نادىرە مۇرات
نەشر ماسلاشتۇرغۇچىسى: ليۇ چيۇڭ
نازارەتچى: مۇرات ئوبۇلقاسىم

مەركەز ۋە ئاپتونوم رايوندىكى مۇناسىۋەتلىك تارماقلارنىڭ ئەستايىدىل كۆڭۈل بۆلۈشى ۋە پائال ماسلاشتۇرۇشى بىلەن، 1951 ـ يىلى 7 ـ ئايدا (بىرىنچى نۇسخىسى)، تۇردى ئاخۇن قاتارلىق خەلق سەنئەتكارلىرى، مۇقام ئورۇنلىغۇچىلار ۋە ئۇلار بىلەن ئوخشاش كەسىپتىكىلەر ئۇرۇمچىگە تەكلىپ قىلىنىپ، «ئون ئىككى مۇقام»نىڭ كۆپ قىسىم مەزمۇنى لىنتىغا ئېلىنغان، 1954 ـ يىلى 8 ـ ئايدا «ئون ئىككى مۇقام» ئىككىنچى قېتىم لىنتىغا ئېلىنغان.

# مۇندەرىجە

# 1

# راك مۇقامى

ۋاقتى: 02:33:58

1 ـ تەخسە:

## مۇقەددىمە

1 ـ مۇقام بېشى

## چوڭ نەغمە

2 ـ بىرىنچى تەزە

3 ـ بىرىنچى تەزە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى

4 ـ ئىككىنچى تەزە

5 ـ ئىككىنچى تەزە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى

6 ـ نۇسخە

7 ـ نۇسخە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى

8 ـ جۇلا

9 ـ سەنەم

10 ـ چوڭ سەلىقە

11 ـ بىرىنچى كىچىك سەلىقە 1 ـ ئاھاڭ، 2 ـ ئاھاڭ

2 ـ تەخسە:

12 ـ بىرىنچى كىچىك سەلىقە 2 ـ ئاھاڭنىڭ ئاخىرى

13 ـ بىرىنچى كىچىك سەلىقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى

14 ـ ئىككىنچى كىچىك سەلىقە

15 ـ ئىككىنچى كىچىك سەلىقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى

16 ـ پىشرەۋ

17 ـ پىشرەۋ مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى

18 ـ تەئكىد

19 ـ تەئكىد مەرغۇلى

## داستان نەغمە

20 ـ بىرىنچى داستان

21 ـ بىرىنچى داستان مەرغۇلى

22 ـ ئىككىنچى داستان

23 ـ ئىككىنچى داستان مەرغۇلى

24 ـ ئۈچىنچى داستان

3 ـ تەخسە:

25 ـ ئۇچىنچى داستان مەرغۇلى
26 ـ تۆتىنچى داستان
27 ـ تۆتىنچى داستان مەرغۇلى
28 ـ بەشىنچى داستان
29 ـ بەشىنچى داستان مەرغۇلى

**مەشرەپ نەغمە**

30 ـ بىرىنچى مەشرەپ
31 ـ ئىككىنچى مەشرەپ

# 2

# چەببايات مۇقامى

ۋاقتى: 02:56:40

4 ـ تەخسە:

## مۇقەددىمە

1 ـ مۇقام بېشى

## چوڭ نەغمە

2 ـ تەزە
3 ـ تەزە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
4 ـ مۇستەھزاد
5 ـ مۇستەھزاد مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
6 ـ جۇلا
7 ـ جۇلا مەرغۇلى

5 ـ تەخسە:

8 ـ سەنەم
9 ـ چوڭ سەلىقە
10 ـ چوڭ سەلىقە مەرغۇلى
11 ـ بىرىنچى كىچىك سەلىقە
12 ـ بىرىنچى كىچىك سەلىقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
13 ـ ئىككىنچى كىچىك سەلىقە
14 ـ ئىككىنچى كىچىك سەلىقە مەرغۇلى
15 ـ پىشرەۋ
16 ـ تەئكىد
17 ـ تەئكىد مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
18 ـ ناخشا

6 ـ تەخسە:

19 ـ ناخشا
20 ـ ناخشا مەرغۇلى

## داستان نەغمە

21 ـ بىرىنچى داستان
22 ـ بىرىنچى داستان مەرغۇلى
23 ـ ئۈچىنچى داستان
24 ـ ئۈچىنچى داستان مەرغۇلى
25 ـ ئىككىنچى داستان
26 ـ ئىككىنچى داستان مەرغۇلى
27 ـ تۆتىنچى داستان
28 ـ تۆتىنچى داستان مەرغۇلى

## مەشرەپ نەغمە

29 ـ بىرىنچى مەشرەپ
30 ـ ئىككىنچى مەشرەپ
31 ـ ئۈچىنچى مەشرەپ

# 3

# سگاھ مۇقامى

ۋاقتى:01:29:58

7 ـ تەخسە:

## مۇقەددىمە

1 ـ مۇقام بېشى

## چوڭ نەغمە

2 ـ تەزە
3 ـ تەزە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
4 ـ سەلىقە
5 ـ سەلىقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
6 ـ پېشرەۋ
7 ـ پېشرەۋ مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
8 ـ تەئكىد

## داستان نەغمە

9 ـ بىرىنچى داستان
10 ـ بىرىنچى داستان مەرغۇلى
11 ـ ئىككىنچى داستان

8 ـ تەخسە:

12 ـ ئىككىنچى داستان مەرغۇلى
13 ـ ئۈچىنچى داستان
14 ـ ئۈچىنچى داستان مەرغۇلى
15 ـ تۆتىنچى داستان
16 ـ تۆتىنچى داستان مەرغۇلى

## مەشرەپ نەغمە

17 ـ مەشرەپلىرى ۋە مۇقام چۇشۇرگىسى

4

# چەھارگاھ مۇقامى

ۋاقتى02:19:03:

9 ـ تەخسە:

## مۇقەددىمە

1 ـ مۇقام بېشى

## چوڭ نەغمە

2 ـ تەزە
3 ـ تەزە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
4 ـ نۇسخە
5 ـ نۇسخە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
6 ـ جۇلا
7 ـ سەنەم
8 ـ چوڭ سەلىقە
9 ـ بىرىنچى كىچىك سەلىقە

10 ـ تەخسە:

10 ـ بىرىنچى كىچىك سەلىقە ئاخىرى ۋە مەرغۇلى

11 ـ ئىككىنچى كىچىك سەلىقە
12 ـ تەئكىد

## داستان نەغمە

13 ـ بىرىنچى داستان
14 ـ بىرىنچى داستان مەرغۇلى
15 ـ ئىككىنچى ناخشا
16 ـ ئىككىنچى داستان مەرغۇلى
17 ـ ئۈچىنچى داستان
18 ـ ئۈچىنچى داستان مەرغۇلى

## مەشرەپ نەغمە

19 ـ بىرىنچى مەشرەپ

11 ـ تەخسە:

20 ـ بىرىنچى مەشرەپ ئاخىرى
21 ـ ئىككىنچى مەشرەپ
22 ـ ئۈچىنچى مەشرەپ ۋە مۇقام چۇشۇرگىسى

## 5

# پەنجگاھ مۇقامى

ۋاقتى03:22:38:

12 ـ تەخسە:

### مۇقەددىمە

1 ـ مۇقام بېشى

### چوڭ نەغمە

2 ـ تەزە
3 ـ تەزە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
4 ـ بىرىنچى نۇسخە
5 ـ بىرىنچى نۇسخە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
6 ـ ئىككىنچى نۇسخە
7 ـ ئىككىنچى نۇسخە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى

13 ـ تەخسە:

8 ـ جۇلا
9 ـ جۇلا مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
10 ـ سەنەم
11 ـ چوڭ سەلىقە
12 ـ بىرىنچى كىچىك سەلىقە
13 ـ بىرىنچى كىچىك سەلىقە مەرغۇلى
14 ـ ئىككىنچى كىچىك سەلىقە
15 ـ ئىككىنچى كىچىك سەلىقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
16 ـ پېشرەۋ
17 ـ پېشرەۋ مەرغۇلى

14 ـ تەخسە:

18 ـ پېشرەۋ چۇشۇرگىسى
19 ـ تەئكىد

### داستان نەغمە

20 ـ بىرىنچى داستان
21 ـ بىرىنچى؟
22 ـ ئىككىنچى؟
23 ـ ئىككىنچى؟
24 ـ ...ناخشا

## مەشرەپ نەغمە

# 6

# ئۆزھال مۇقامى

ۋاقتى: 02:09:50

15 ـ تەخسە:

## مۇقەددىمە

1 ـ مۇقام بېشى

## چوڭ نەغمە

2 ـ تەزە
3 ـ تەزە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
4 ـ نۇسخە
5 ـ نۇسخە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
6 ـ جۇلا
7 ـ سەنەم
8 ـ چوڭ سەلىقە
9 ـ بىرىنچى كىچىك سەلىقە
10 ـ بىرىنچى كىچىك سەلىقە مەرغۇلى
11 ـ ئىككىنچى كىچىك سەلىقە

16 ـ تەخسە:

12 ـ ئىككىنچى كىچىك سەلىقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
13 ـ پېشرەۋ
14 ـ پېشرەۋ مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
15 ـ تەئكىد
16 ـ تەئكىد مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى

## داستان نەغمە

17 ـ بىرىنچى داستان
18 ـ بىرىنچى داستان مەرغۇلى
19 ـ ئىككىنچى داستان
20 ـ ئىككىنچى داستان مەرغۇلى
21 ـ ئۈچىنچى داستان
22 ـ ئۈچىنچى داستان مەرغۇلى

## مەشرەپ نەغمە

23 ـ بىرىنچى مەشرەپ
24 ـ ئىككىنچى مەشرەپ
25 ـ ئۈچىنچى مەشرەپ
26 ـ تۆتىنچى مەشرەپ
27 ـ بەشىنچى مەشرەپ ۋە مۇقام چۇشۇرگىسى

# 7

# ئەجەم مۇقامى

ۋاقتى01:46:35:

17 ـ تەخسە:

## مۇقەددىمە

1 ـ مۇقام بېشى

## چوڭ نەغمە

2 ـ تەزە
3 ـ تەزە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
4 ـ سەلىقە
5 ـ سەلىقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
6 ـ تەئكىد
7 ـ تەئكىد مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى

## داستان نەغمە

8 ـ بىرىنچى داستان

18 ـ تەخسە:

9 ـ بىرىنچى داستاندىن باشلاپ
10 ـ بىرىنچى داستان مەرغۇلى
11 ـ ئىككىنچى داستان
12 ـ ئىككىنچى داستان مەرغۇلى
13 ـ ئۈچىنچى داستان
14 ـ ئۈچىنچى داستان مەرغۇلى
15 ـ تۆتىنچى داستان
16 ـ تۆتىنچى داستان مەرغۇلى

## مەشرەپ نەغمە

17 ـ بىرىنچى مەشرەپ
18 ـ ئىككىنچى مەشرەپ
19 ـ ئۈچىنچى مەشرەپ ۋە مۇقام چۇشۇرگىسى

# 8

# ئۇششاق مۇقامى

ۋاقتى: 02:25:16

19 ـ تەخسە:

## مۇقەددىمە

1 ـ مۇقام بېشى

## چوڭ نەغمە

2 ـ تەزە
3 ـ تەزە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
4 ـ نۇسخە
5 ـ نۇسخە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
6 ـ يارىم ساقى
7 ـ يارىم ساقى مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
8 ـ جۇلا

20 ـ تەخسە:

9 ـ جۇلانىڭ ئەۋجىدىن باشلاپ
10 ـ سەنەم
11 ـ چوڭ سەلىقە
12 ـ كىچىك سەلىقە
13 ـ كىچىك سەلىقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
14 ـ پىشرەۋ
15 ـ تەئكىد

## داستان نەغمە

16 ـ بىرىنچى داستان
17 ـ بىرىنچى داستان مەرغۇلى
18 ـ ئىككىنچى داستان
19 ـ ئىككىنچى داستان مەرغۇلى
20 ـ ئۇچىنچى داستان
21 ـ ئۇچىنچى داستان مەرغۇلى
22 ـ تۆتىنچى داستان
23 ـ تۆتىنچى داستان مەرغۇلى

21 ـ تەخسە:

24 ـ بەشىنچى داستان
25 ـ بەشىنچى داستان مەرغۇلى

## مەشرەپ نەغمە

26 ـ بىرىنچى مەشرەپ
27 ـ ئىككىنچى مەشرەپ
28 ـ ئۇچىنچى مەشرەپ ۋە مۇقام چۇشۇرگىسى

9

# بايات مۇقامى

ۋاقتى: 01:22:52

22 ـ تەخسە:

## مۇقەددىمە

1 ـ مۇقام بېشى

## چوڭ نەغمە

2 ـ نۇسخە
3 ـ نۇسخە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
4 ـ كىچىك سەلىقە
5 ـ كىچىك سەلىقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
6 ـ تەئكىد

## داستان نەغمە

7 ـ بىرىنچى داستان
8 ـ بىرىنچى داستان مەرغۇلى
9 ـ ئىككىنچى داستان؟
10 ـ ئىككىنچى داستان؟
11 ـ ئىككىنچى داستان مەرغۇلى؟

23 ـ تەخسە:

12 ـ ئۈچىنچى داستان
13 ـ ئۈچىنچى داستان مەرغۇلى

## مەشرەپ نەغمە

14 ـ بىرىنچى مەشرەپ
15 ـ ئىككىنچى مەشرەپ
16 ـ ئۈچىنچى مەشرەپ ۋە مۇقام چۇشۇرگىسى

**10**

# ناۋا مۇقامى

ۋاقتى: 02:00:12

24 ـ تەخسە:

## مۇقەددىمە



## چوڭ نەغمە



25 ـ تەخسە:



## داستان نەغمە



## مەشرەپ نەغمە

# 11

# مۇشاۋەرەك مۇقامى

ۋاقتى02:33:53:

26 ـ تەخسە:

## مۇقەددىمە

1 ـ مۇقام بېشى

## چوڭ نەغمە

2 ـ تەزە
3 ـ تەزە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
4 ـ نۇسخە
5 ـ نۇسخە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
6 ـ سەلىقە
7 ـ سەلىقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
8 ـ ئىككىنچى كىچىك سەلىقە

27 ـ تەخسە:

9 ـ ئىككىنچى كىچىك سەلىقىنىڭ داۋامى
10 ـ ئىككىنچى كىچىك سەلىقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
11 ـ جۇلا
12 ـ جۇلا مەرغۇلى
13 ـ سەنەم
14 ـ چوڭ سەلىقە
15 ـ بىرىنچى كىچىك سەلىقە
16 ـ بىرىنچى كىچىك سەلىقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
17 ـ تەئكىد

## داستان نەغمە

18 ـ بىرىنچى داستان
19 ـ بىرىنچى داستان مەرغۇلى
20 ـ ئىككىنچى داستان
21 ـ ئىككىنچى داستان مەرغۇلى
22 ـ ئۈچىنچى داستان
23 ـ ئۈچىنچى داستان مەرغۇلى

28 ـ تەخسە:

24 ـ ئۈچىنچى داستان مەرغۇلىنىڭ داۋامى

25 ـ تۆتىنچى داستان

26 ـ تۆتىنچى داستان مەرغۇلى

**مەشرەپ نەغمە**

27 ـ بىرىنچى مەشرەپ

28 ـ ئىككىنچى مەشرەپ

29 ـ ئۈچىنچى مەشرەپ

30 ـ تۆتىنچى مەشرەپ

31 ـ بەشىنچى مەشرەپ

32 ـ ئالتىنچى مەشرەپ ۋە مۇقام چۈشۈرگىسى

# 12

# ئىراق مۇقامى

ۋاقتى:01:01:45

29 ـ تەخسە:

## مۇقەددىمە

1 ـ مۇقام بېشى

## چوڭ نەغمە

2 ـ تەزە
3 ـ تەزە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
4 ـ كىچىك سەلىقە
5 ـ كىچىك سەلىقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگىسى
6 ـ تەئكىد

جەمئى ۋاقتى: 26:02:45

# 一、拉克木卡姆

长度:02:33:58

第 1 张碟

## 序　曲

1. 散序

## 琼乃额曼

2. 第一太艾则
3. 第一太艾则间奏曲
4. 第二太艾则
5. 第二太艾则间奏曲与尾声
6. 奴斯赫
7. 奴斯赫间奏曲与尾声
8. 朱拉
9. 赛乃木
10. 大赛勒克
11. 第一小赛勒克:第一曲、第二曲

第 2 张碟

12. 第一小赛勒克:第二曲后半部分
13. 第一小赛勒克间奏曲与尾声
14. 第二小赛勒克
15. 第二小赛勒克间奏曲与尾声
16. 佩希热维
17. 佩希热维间奏曲与尾声
18. 台依克特
19. 台依克特间奏曲

## 达斯坦

20. 第一达斯坦
21. 第一达斯坦间奏曲
22. 第二达斯坦
23. 第二达斯坦间奏曲
24. 第三达斯坦

第 3 张碟

25. 第三达斯坦间奏曲
26. 第四达斯坦
27. 第四达斯坦间奏曲
28. 第五达斯坦
29. 第五达斯坦间奏曲

## 麦西热甫

30. 第一麦西热甫
31. 第二麦西热甫

# 二、且比巴亚特木卡姆

长度:02:56:40

第 4 张碟

### 序　曲

1. 散序

### 琼乃额曼

2. 太艾则
3. 太艾则间奏曲与尾声
4. 穆斯台扎特
5. 穆斯台扎特间奏曲与尾声
6. 朱拉
7. 朱拉间奏曲

第 5 张碟

8. 赛乃木
9. 大赛勒克
10. 大赛勒克间奏曲
11. 第一小赛勒克
12. 第一小赛勒克间奏曲与尾声
13. 第二小赛勒克
14. 第二小赛勒克间奏曲
15. 佩希热维
16. 台依克特
17. 台依克特间奏曲后尾声
18. 民歌

第 6 张碟

19. 民歌
20. 民歌间奏曲

### 达斯坦

21. 第一达斯坦
22. 第一达斯坦间奏曲
23. 第三达斯坦
24. 第三达斯坦间奏曲
25. 第二达斯坦
26. 第二达斯坦间奏曲
27. 第四达斯坦
28. 第四达斯坦间奏曲

### 麦西热甫

29. 第一麦西热甫
30. 第二麦西热甫
31. 第三麦西热甫

# 三、斯尕木卡姆

长度：01:29:58

第 7 张碟

### 序　曲

1. 散序

### 琼乃额曼

2. 太艾则
3. 太艾则间奏曲与尾声
4. 赛勒克
5. 赛勒克间奏曲与尾声
6. 佩希热维
7. 佩希热维间奏曲与尾声
8. 台依克特

### 达斯坦

9. 第一达斯坦
10. 第一达斯坦间奏曲
11. 第二达斯坦

第 8 张碟

12. 第二达斯坦间奏曲
13. 第三达斯坦
14. 第三达斯坦间奏曲
15. 第四达斯坦
16. 第四达斯坦间奏曲

### 麦西热甫

17. 麦西热甫与木卡姆尾声

# 四、恰哈尔尕木卡姆

长度：02:19:03

第 9 张碟

### 序　曲

1. 散序

### 琼乃额曼

2. 太艾则
3. 太艾则间奏曲与尾声
4. 奴斯赫
5. 奴斯赫间奏曲与尾声
6. 朱拉
7. 赛乃木
8. 大赛勒克
9. 第一小赛勒克

第 10 张碟

10. 第一小赛勒克后间奏曲
11. 第二小赛勒克
12. 台依克特

### 达斯坦

13. 第一达斯坦
14. 第一达斯坦间奏曲
15. 第二歌
16. 第二达斯坦间奏曲
17. 第三达斯坦
18. 第三达斯坦间奏曲

### 麦西热甫

19. 第一麦西热甫

第 11 张碟

20. 第一麦西热甫后
21. 第二麦西热甫
22. 第三麦西热甫与木卡姆尾声

## 五、潘吉尕木卡姆

长度:03:22:38

第 12 张碟

### 序　曲

1. 散序

### 琼乃额曼

2. 太艾则
3. 太艾则间奏曲与尾声
4. 第一奴斯赫
5. 第一奴斯赫间奏曲与尾声
6. 第二奴斯赫
7. 第二奴斯赫间奏曲与尾声

第 13 张碟

8. 朱拉
9. 朱拉间奏曲与尾声
10. 赛乃木
11. 大赛勒克
12. 第一小赛勒克
13. 第一小赛勒克间奏曲
14. 第二小赛勒克
15. 第二小赛勒克间奏曲与尾声
16. 佩希热维
17. 佩希热维间奏曲

第 14 张碟

18. 佩希热维与尾声
19. 台依克特

### 达斯坦

20. 第一达斯坦

21. 第一?
22. 第二?
23. 第二?
24. ……歌
25. ……歌间奏曲
26. ……歌间奏曲
27. ……歌
28. ……歌间奏曲
29. 第三达斯坦
30. 第三达斯坦间奏曲

### 麦西热甫

31. 第一麦西热甫
32. 第二麦西热甫
33. 第三麦西热甫
34. 第四麦西热甫
35. 第五麦西热甫与木卡姆尾声

# 六、乌孜哈勒木卡姆

**长度:02:09:50**

**第15张碟**

### 序　曲

1. 散序

### 琼乃额曼

2. 太艾则
3. 太艾则间奏曲与尾声
4. 奴斯赫
5. 奴斯赫间奏曲与尾声
6. 朱拉
7. 赛乃木
8. 大赛勒克
9. 第一小赛勒克
10. 第一小赛勒克间奏曲
11. 第二小赛勒克
12. 第二小赛勒克间奏曲与尾声
13. 佩希热维
14. 佩希热维间奏曲与尾声
15. 台依克特
16. 台依克特间奏曲与尾声

### 达斯坦

17. 第一达斯坦
18. 第一达斯坦间奏曲
19. 第二达斯坦
20. 第二达斯坦间奏曲
21. 第三达斯坦
22. 第三达斯坦间奏曲

### 麦西热甫

23. 第一麦西热甫
24. 第二麦西热甫
25. 第三麦西热甫

**第16张碟**

26. 第四麦西热甫

27. 第五麦西热甫与木卡姆尾声

# 七、艾介姆木卡姆

**长度:01:46:35**

**第 17 张碟**

### 序　曲

1. 散序

### 琼乃额曼

2. 太艾则
3. 太艾则间奏曲与尾声
4. 赛勒克
5. 小赛勒克间奏曲与尾声
6. 台依克特
7. 台依克特间奏曲与尾声

### 达斯坦

8. 第一达斯坦

**第 18 张碟**

9. 第一达斯坦开始
10. 第一达斯坦间奏曲
11. 第二达斯坦
12. 第二达斯坦间奏曲
13. 第三达斯坦
14. 第三达斯坦间奏曲
15. 第四达斯坦
16. 第四达斯坦间奏曲

### 麦西热甫

17. 第一麦西热甫
18. 第二麦西热甫
19. 第三麦西热甫与木卡姆尾声

# 八、乌夏克木卡姆

**长度:02:25:16**

**第 19 张碟**

### 序　曲

1. 散序

### 琼乃额曼

2. 太艾则
3. 太艾则间奏曲与尾声
4. 奴斯赫
5. 奴斯赫间奏曲与尾声
6. 雅里木萨克

7. 雅里木萨克间奏曲与尾声
8. 朱拉

第 20 张碟

9. 朱拉高潮部分开始
10. 赛乃木
11. 大赛勒克
12. 小赛勒克
13. 小赛勒克间奏曲与尾声
14. 佩希热维
15. 台依克特

### 达斯坦

16. 第一达斯坦
17. 第一达斯坦间奏曲
18. 第二达斯坦
19. 第二达斯坦间奏曲
20. 第三达斯坦
21. 第三达斯坦间奏曲
22. 第四达斯坦
23. 第四达斯坦间奏曲

第 21 张碟

24. 第五达斯坦
25. 第五达斯坦间奏曲

### 麦西热甫

26. 第一麦西热甫
27. 第二麦西热甫
28. 第三麦西热甫与木卡姆尾声

## 九、巴雅特木卡姆

长度:01:22:52

第 22 张碟

### 序　曲

1. 散序

### 琼乃额曼

2. 奴斯赫
3. 奴斯赫间奏曲与尾声
4. 小赛勒克
5. 小赛勒克间奏曲与尾声
6. 台依克特

### 达斯坦

7. 第一达斯坦
8. 第一达斯坦间奏曲
9. 第二达斯坦?
10. 第二达斯坦?
11. 第二达斯坦与间奏曲?

第 23 张碟

12. 第三达斯坦
13. 第三达斯坦间奏曲

### 麦西热甫

14. 第一麦西热甫
15. 第二麦西热甫
16. 第三麦西热甫与木卡姆尾声

# 十、纳瓦木卡姆

**长度：02:00:12**

**第 24 张碟**

### 序　曲

1. 散序

### 琼乃额曼

2. 太艾则
3. 太艾则间奏曲与尾声
4. 奴斯赫
5. 奴斯赫间奏曲与尾声
6. 小赛勒克
7. 小赛勒克间奏曲与尾声
8. 朱拉
9. 赛乃木
10. 大赛勒克

**第 25 张碟**

11. 小赛勒克间奏曲开始与尾声
12. 台依克特与琼乃额曼尾声

### 达斯坦

13. 第一达斯坦
14. 第一达斯坦间奏曲
15. 第二达斯坦
16. 第二达斯坦间奏曲
17. 第三达斯坦
18. 第三达斯坦间奏曲

### 麦西热甫

19. 第一麦西热甫
20. 第二麦西热甫
21. 第三麦西热甫
22. 第四麦西热甫与木卡姆尾声

# 十一、木夏吾莱克木卡姆

**长度：02:33:53**

**第 26 张碟**

### 序　曲

1. 散序

### 琼乃额曼

2. 太艾则
3. 太艾则间奏曲与尾声
4. 奴斯赫
5. 奴斯赫间奏曲与尾声
6. 赛勒克
7. 赛勒克间奏曲与尾声
8. 第二小赛勒克

**第 27 张碟**

9. 第二小赛勒克后部开始
10. 第二小赛勒克间奏曲与尾声
11. 朱拉
12. 朱拉间奏
13. 赛乃木
14. 大赛勒克
15. 第一小赛勒克
16. 第一小赛勒克间奏曲与尾声
17. 台依克特

### 达斯坦

18. 第一达斯坦
19. 第一达斯坦间奏曲
20. 第二达斯坦
21. 第二达斯坦间奏曲
22. 第三达斯坦
23. 第三达斯坦间奏曲

**第 28 张碟**

24. 第三达斯坦间奏曲后部开始
25. 第四达斯坦
26. 第四达斯坦间奏曲

### 麦西热甫

27. 第一麦西热甫
28. 第二麦西热甫
29. 第三麦西热甫
30. 第四麦西热甫
31. 第五麦西热甫
32. 第六麦西热甫与木卡姆尾声

## 十二、依拉克木卡姆

**长度:01:01:45**

**第 29 张碟**

### 序　曲

1. 散序

### 琼乃额曼

2. 太艾则
3. 太艾则间奏曲与尾声
4. 小赛勒克
5. 小赛勒克间奏曲与尾声
6. 台依克特

**总长度:26:02:45**



«شىنجاڭ مەدەنىيەت خەزىنىسى»نى تۈزۈپ نەشر قىلىش ھەيئىتى

# جۇڭگو ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى

## تۇنجى ئۇنئالغۇ نۇسخىسى

---


**مۇزىكا باش نازارەتچىلەر:** ۋەن توڭشۇ    ئابدۇكېرىم ئوسمان
**مۇتەخەسسىسلەر گۇرۇپپىسىدىكىلەر:** مىجىت قادىر    ئىمىن ئەخمىدى    مەتروزى تۇرسۇن
**مۇزىكا ئىشلىگۈچىلەر:** ليۇ كې    ئەنۋەر سەمەت    مەمەتجان سەمەت
**مەسئۇل مۇھەررىرلەر:** مۇرات ئوبۇلقاسىم    ليۇ كې    نادىرە مۇرات
**باش لايىھەلىگۈچىلەر:** نىڭ چېڭچۈن    ليۇ كەنخەي
**باسما نازارەتچىسى:** جېڭ جۇڭ
**مۇقاۋا خېتىنى يازغۇچى:** مەمەت نەۋبەت
**نەشر ماسلاشتۇرغۇچىسى:** ليۇ چيۇڭ
**نازارەتچى:** مۇرات ئوبۇلقاسىم

**نەشر قىلغۇچى:** «شىنجاڭ مەدەنىيەت خەزىنىسى»نى تۈزۈپ نەشر قىلىش ھەيئىتى
شىنجاڭ ئۈن - سىن نەشرىياتى
**ئادرېسى:** ئۈرۈمچى شەھىرى ئىتتىپاق يولى 1161 - نومۇر
**پوچتا نومۇرى:** 830044
**تېلېفون:** 0991 - 2557670
**بەت ياسىغۇچى:** مىركامىل تۇرسۇن، مەريەمگۈل ئابلەت
**باسقۇچى:** جۇڭخۇا سودا بىرلەشمە باسما (گۇاڭدۇڭ) چەكلىك شىركىتى


---


«شىنجاڭ مەدەنىيەت خەزىنىسى» ھۆكۈمەت تور ئادرېسى: http://www.xjwenku.com

# جۇڭگو ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى

# 中国
# 维吾尔十二木卡姆

## تۇنجى ئۈنئالغۇ نۇسخىسى

原始录音CD版




«شىنجاڭ مەدەنىيەت خەزىنىسى» نى تۈزۈپ نەشر قىلىش ھەيئىتى
شىنجاڭ ئۈن-سىن نەشرىياتى